Vikipediya

# Gujarot tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Gujarot tili** (gujaroti) — hind-yevropa tillari oilasining hind guruhiga mansub til. Hindistonning Gujarot shtatining rasmiy tili, Maharashtra shtatiga tutash hududlarda ham tarqalgan. Unda 47 mln. dan ziyod kishi soʻzlashadi (1990-y.lar oʻrtalari). 3 asosiy dialektga ajraladi: shim. (yoki ahmadobod); gʻarbiy (yoki katxiyavar); jan. (yoki surat). Soʻz yasalishi suffiks, prefiks va soʻzlar qoʻshilishi asosida yuz beradi. G.t. fonetikasida old qator unlilarda va sonantlar (u) palatallashuvi uchramaydi. G.t.da 6 ta oʻziga xos kelishik mavjud (vositasiz, egalik, obʼyektli, vositali, ayiruvchi, oʻrin). Bundan tashqari, 2 ta son (birlik, koʻplik) bor. Feʼl shaxs, son, jins, zamon, mayl (aniqlik, buyruq, gumon, istak) kategoriyalariga, shuningdek, bulardan tashqari (oʻtimli va oʻtimsiz feʼllarda yuzaga chiqadigan) majhullik, aniqlik nisbatlariga ega. Ega gapning boshida, kesim esa oxirida keladi. G.t. lugʻat tarkibida sanskrit, fors, arab tillaridan oʻzlashgan soʻzlar anchagina. Keyingi vaqtda ingliz tilidan baʼzi soʻzlarning oʻzlashishi ham kuzatilmoqda. Gujarot alifbosi devanagari yozuviga juda yaqin.

## Adabiyotlar


- OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Gujarot_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*